Masharti ya kusihi Swalah ya Ijumaa

1. Wakati: Ijumaa haisihi kabla ya kuingia wakati wake wala baada ya kutoka wakati wake kama ilivyo kwa Swala nyinginezo. Na wakati wake ni wakati wa Swala ya Adhuhuri.

2. Ihudhuriwe na kundi la watu: Kwani haisihi kwa mtu mmoja. Na uchache wa jamaa ya Ijumaa ni watu watatu.

3. Kuwa mkazi: nako ni kuwa mtu ni mkazi wa kijiji kilichojengwa kwa mawe na vinginevyo miongoni mwa vitu vya kawaida vinavyotumiwa katika ujenzi wa makao, kisichohamwa kipindi cha kaskazi wala kusi. Ama watu wanaokaa majangwani na mahemani wanaohama mara kwa mara, Ijumaa inaswihi kwao lakini haiwalazimu.

4. Itanguliwe na hutuba mbili: kwa kuwa Mtume ﷺ alidumu nazo hutuba hizo.

https://www.al-feqh.com/sw/swala-ya-ijumaa